FONDITA en 1908 - TRIA SERI
31-a Jaro - No 216 - Marto 1963

# REVUE FRANÇAISE D'ESPERANTO

# FRANCA ESPERANTISTO

34, Rue de Chabrol. Paris Xe — Métro : Gare de l'Est ou Poissonnière — Tél. : PRO. 55-03.

## VOUS VIENDREZ TOUS AU PAYS CATALAN !

**55ème CONGRES NATIONAL D'ESPERANTO**

Oui vous viendrez pour les fêtes de Pente côte au pays du soleil et du Banyuls, et vous visiterez le Castillet et le Palais des Rois de Majorque, vous verrez danser la sardane au son des instruments perçants de la "cobla" tout en dégustant le meilleur vin du terroir et vous irez en Espagne découvrir les beautés de la "Costa Brava"...

Tout ceci est l'élément attractif mais vous n'oublierez pas les séances de travail où vous pourrez échanger vos points de vue sur le travail fait et celui qui reste à faire.

PERPIGNAN est le siège d' un centre culturel local et d' une fédération régionale, mais c' est surtout la ville qui a des cours hebdomadaires d' Espéranto dans SIX établissements d'Etat. Vous verrez ces jeunes élèves, munis du brassard à l'étoile verte, à votre arrivée en gare de PERPIGNAN ou à l'"akceptejo" à l'Hôtel de Ville.

Du 3 mars au 3 juin, toutes l e s correspondances quittant Perpignan porteront la falmme postale du Congrès d'Espéranto; le 2 juin fonctionnera, salle Arago à l'Hôtel de Ville un bureau postal qui oblitérera vos correspondances avec un cachet officiel portant la mention "Congrès National d'Espéranto - Perpignan"; des cartes philatéliques, avec vue de la rue du Docteur Zamenhof, seront à votre disposition.

Le 2 juin au soir, vous applaudirez les jeunes de l'UFOLEA qui interprèteront, en français, la délicieuse comédie de propagande de F. de Ménil, l' Héritage Kloarec, et nos élèves vous diront, en espéranto, des fables d'Esope et de La Fontaine, des poêmes de Baudelaire, sans oublier les textes originaux de nos grands auteurs. Les Gais Troubadours Catalans nous donneront la note folklorique.

Une belle affiche (34 x 48) en sérigraphie, 5 couleurs vient d'être éditée; les Centres Culturels qui ne l' auraient pas reçue peuvent la demander 5 quai Vauban - Perpignan.

Tout est prévu pour que votre séjour soit des plus agréables, n' hésitez pas, venez en pays catalan pour les fêtes de Pentecôte 1963!

René LLECH - WALTER

# FRANCA ESPERANTISTO
## REVUE FRANÇAISE D'ESPERANTO

**SECRETARIAT : Mlle Y. PAULIER** - Le secrétariat est ouvert tous les jours de 9 h à 12h et de 14 h à 18 h.( sauf dimanches et mardis ). Pour toute réponse, joindre un timbre ou une enveloppe timbrée à votre adresse. Pour tout envoi d'argent précisez soigneusement la destination des sommes envoyées sur le talon du mandat.

**REDACTION : M. Pierre PETIT** UEF 34 rue de Chabrol - PARIS ( 10ème ) .
Téléphone : PRO. 55-03

Tous les articles et communiqués ne peuvent être insérés qu'aux conditions suivantes : être toujours dactylographiés sur un seul côté de la feuille, avec une marge pour faciliter la lecture et la correction ( double interligne ). **Tous les articles ne se conformant pas à ces conditions seront refusés par la rédaction.**

**COTISATIONS** : Le détail en a paru dans le précédent numéro.

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

## POŜTKARTO EL NIAJ ARKIVOJ ANKORAŬ NE PUBLIGITA

Rusa poŝta stampo: WARSZAWA
30.7.I4

Franca poŝta stampo: PARIS
27.8.I4

Al Sinjoro Generalo SEBERT
14 rue Brémontier
PARIS - France

II - VIII - 1914
Tre Estimata Sinjoro,

De post ilia forveturo, mi ne havis neniun (tiel!) leteron de miaj gepatroj. Eble ili estas en Parizo. Se tiu letero alvenos al vi, transdonu ĝin al miaj gepatroj, por ke ili trankviliĝu.

Ĉe ni ĉio estas en plena ordo. Ni forlasis la kamparon, kaj nun ni estas en Varsovio. La infanoj de onklo Felikso estas ankaŭ ĉe ni. Ĉiuj infanoj fartas bone.

Kun plena estimo,

(subskribis) Sofio ZAMENHOF

(Ni ŝuldas tiun informon je la afableco de nia amiko R. JOSSINET).

## I. S. A. E.

### Internacia Scienca Asocio Esperantista

Se vi deziras ke Esperanto estu uzita en sciencaj kaj teknikaj rondoj, ke Esperanto iĝu pera lingvo interscienculoj, aliĝu al I.S.A.E.

ISAE eldonas la interesan kaj valoran revuon "Scienca Revuo", eldonas "Bulteno"n kiu celas informi pri la Esperantaj sciencaj fakaj novaĵoj zorgas pri eldono de fakaj vortaroj, klopodas por uzo de Esperanto en sciencaj rondoj. ISAE klopodas por ke la aliaj sciencaj esperantaj asocioj aliĝu al ISAE, tiel ke la Bulteno fariĝu la komuna bulteno de la sciencaj fakoj. ISAE jam peras por la kotizoj de Internacia Societo de Esperantistaj Arkitektoj kaj Konstruistoj (ISAKE) kaj de Medicina Sekcio (UMEA)

Jara membro kotizo pri ISAE estas
kun bulteno.............. I0 stelojsame plus Scienca Revuo.. 35 "
Nur abono al "" ""... 30 "

Oni sin turnu al delegito:
A. B R O I S E
Ingénieur des T.P. de l'Etat
BREZOLLES (Eure-et-Loir)
CCP-PARIS I7.516.95

## LA MANKOJ DE NIA CIVILIZO

Iuj preferus la pli drastan titolon "Stulteco de nia altgrada civilizo" kaj tiu severeco povus ŝajni prava, se ni konsiderus nur kelkajn bone konitajn faktojn, ekzemple:

- en iuj landoj oni serĉas rimedojn malpliigi la troan proktutadon de nutraĵoj, dum alilande milionoj da homoj malsatas!
- aù oni kalkulas ke la loĝantaro de nia terglobo rapidege kreskos en la venontaj jaroj, dum certe la vivrimedoj ne povos sekvi samritme tiun kreskadon, sed oni ne konsentas pri racia naskolimigo...? Tamen tio sukcesis en Japanio, kaj devos ĝeneraliĝi.... esperebIe antaù tro grava katastrofo!!...
- aù oni komparas la grandegajn elspezojn por armiloj, kun la nesufiĉaj kreditoj por konstrui lernejojn, stratojn, malsanulejojn...

Sed mi ne intencas priparoli tiajn gravajn, iom danĝerajn temojn; mi nur volus aludi kelkajn plagojn, kiujn la vintro kutime alportas al ni, kaj kiuj estas kaùzoj de multaj malagrablaĵoj, danĝeroj kaj katastrofoj:

Unue la nebulon, kiu tre ĝenas la aùtoveturadon, malfaciligas aù eĉ tute malebligas la surteriĝon de la aviadiloj...

Due, la glacipluvon, kiu transformas niajn stratojn je tute ne traveturebIaj surfacoj!

Mi trovas strange, ke la homo kiu kreadis tiel mirigajn aparatojn, kiu flugas en la aero, kiu nun eskapas el nia atmosfero, kiu baldaù vizitos aliajn planedojn, restas tute senpova antaù iom da kondensita akvovaporo, da frostigita akvo...

Mi kredas, ke la scienculoj, la teknikistoj, iom forgesas ke la fina celo de siaj laboroj devas ĉiam esti feliĉigi la homaron, kaj ofte preferas interesiĝi pri grandegaj, famigaj inventaĵoj, kiuj ŝajnas al mi multekostaj luksaĵoj, kompare kun multaj tre simplaj, banalaj homaj bezonaĵoj!

Mi kredas, ke jam ekzistas rimedoj, forigi (almenaù kie kaj kiam tio estas nepre necesa), la du aluditajn plagojn, kaj mi kredas, ke aliajn oni povus trovi, se oni serioze serĉus...sed oni diros eble ke tio kostus multe! Mi tre dezirus scii, ĉu la kostoj de la serĉadoj kaj de ĉiuj konstruaĵoj pri interplaneda veturado ne ebligus realigi sistemojn efikajn kontraù la du plagoj?

Oni ne kredu, ke mi kontraùas la sciencan serĉadon, sed mi opinias, ke necesaĵoj venas antaù luksaĵoj. La homaro perdus nenion, se ĝi prokrastus la vojaĝon al la luno dum dek jaroj, sed ĉiujare multaj homoj mortas, pro nebulo aù glacipluvo...

Kio plej urĝas?

F. CHARLEY

xoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxo

La Esperantista Societo de Lyon vendas globetkrajonojn, kun la vorto "Esperanto" kaj verda stelo. Po 10: o,45 F, po 50: o,32 F, po 100: o,30 (sendkostoj enkalkulitaj. Mendu ĉe G. PERRA, 145 avenue Lacassagne - en LYON (C.C.P. LYON 765-85) indikante la celon de la monsendo.

=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o

"La Chambre de Commerce et d' Industrie de Fougères émet le voeu que l' Espéranto soit considéré comme langue officielle par les services du Marché Commun et qu'elle soit enseignée dans les lycées à partir de la classe de 6-ème".

(Extrait de l'OUEST INDUSTRIEL)
n°133 - décembre 1962

# L A   I N T E R K O M U N I K A J   S A T E L I T O J

(sekvo de n°214 - Januaro 1963)

Je la alteco de 36 000 kilometroj satelito bezonos ekzakte 24 horojn por tute ĉirkaŭiri la terglobon - t. e? la tempo kiun bezonas nia planedo por fari tutan turnon ĉirkaŭ sia akso.

Tion oni ankaŭ povas esprimi dirante ke la aparato restos fikse super difinita punkto de la globo, kvazaŭ ĝi estus senmove en la ĉielo tie tenita de nevidebla turo. Tri tiaj satelitoj lokitaj je sam a distanco, unuj de la aliaj, ebligus la disradiadon de programoj TSF-aj kaj televidaj tra la tuta mondo (krom tamen kelkaj regionetoj proksimaj al la du polusoj.



Aganta interkomunika satelito estas muntita en Bell Telephone Laboratories, en Hillside. La nigraj kvadratoj estas la sunaj baterioj kiuj transformiĝos la sunlumon en elektran energion (foto: Amerika Kultura Centro)

La unua el tiuj satelitoj dudek kvar horaj - SYNCOM - reguladita de amerika kompanio Hughes - estis raketforĵetita komence de 1963. Ĝi ne estos tute fiksa ĉar ĝia orbito ete fleksiĝos laŭ la direkto al ekvatoro, sed ĝi oscilos laŭlonge de fiksa meridiano meze de Atlantika Oceáno. Sistemo de militaj interkomunikoj multe pli plibonigita satelito ADVENT konstruita de Ministerio pri Defendo de U.S.A. estos sendube la unua maŝino vere "sinkrona". Provajn raketforĵetojn por lokigi sur orbiton je alceto de 8 000 kilometroj oni planis por 1963

De nun oni devas pensi, ke oni vidos la interkomunikojn per satelitoj fulmorapide disvolviĝantaj.- La interŝanĝoj inter T.S.F.aj kaj televidaj retoj amerikaj kaj eùropaj estas pligraviĝontaj laŭmezure kiel estos forĵetitaj novaj Telstar'oj. Tiel la olimpiaj ludoj en TOKIO dum 1964 havos pli multajn spektantojn ol iu ajn okazantaĵo havis iam ajn.

La sociaj kaj politikaj reagoj de tiu teknika novaĵo ekaperos dum la jaroj 1970-aj. De nun kaj dum 8 aŭ 10 jaroj oni verŝajne povus lokigi sur 24horan orbiton televidajn dissendilojn kies programoj povus esti senpere ricevitaj de radioricevilo j provizitaj per antenoj sufiĉe simplaj grandkvante fabrikitaj. Tio signifas ke ĉiu vilaĝo, ĉiu domgrupo sur la tero havus la eblecon ricevi bonegajn TSF - ajn kaj televidajn programojn dissenditajn de ĉiuj landoj kapablaj establi (aŭ lupreni) per-satelitajn komunikaĵojn.

La televido estas sendube, la

plej sensacia kromproduktaĵo de la interkomunikaj satelitoj, sed ĝi eble ne estas la plej grava. Jen, (sen pruvprovo nek klarigo) iujn el la konsekvencoj kiuj povos deveni de tiu eksterordinara teknika realigaĵo:

- monda telefonreto, dank'al kiu aboninto povus senpere interkomuniki kun iu ajn alia abonanto en la tuta mondo, farante simplan numeron sur ciferplato;
- neniigo de la aera poŝto kaj ĝia anstataŭigo per servo pri preskaŭ tuja disdono realigita dank'al la teknikoj pri faksimilo.
- tutmondaj ĵurnaloj. La abonanto farus numeron sur ciferplato, kaj la unua paĝo de la ĵurnalo aperus sur sia televida ekrano; sufiĉus ke li premu butonon, kaj la unuan paĝon anstataŭus dua paĝo k.t.p....
- laŭ mezure kiel disvastiĝos la elektronaj memoroj kreiĝos tutmonda servado pri arkivoj kapabla doni laŭpete ĉiajn ajn tekston skribitan aŭ registritan;
- estigo de tutmonda lingvo por interkomunikoj;
- malcentralizo de la industrio, de la administracio kaj de la socio mem, ĉar la korpa proksimeco ne plu estos grava faktoro.

La Spaca Interkomunika Stacio en Pleumeur Bodu (Francujo), kaptis la unuan fojon en la mondo televid-elsendon senditan el USONO tra TELSTAR (foto: P. & T.)

Sed kiel kutime estas por ĉia scienca aŭ teknika realigaĵo, la plej gravaj konsekvencoj de tiu nova tekniko ne povas nun esti antaŭmontritaj. La kultura kaj politika efiko de la interkomunikaj satelitoj estos tiel ampleksa, ĝi influos tiel profunde kaj en tiom da diversaj kampoj, la socion, ke oni devos pripensi internacian kontrolan sistemon treege malsimpla. Tial Internacia Unuiĝo pri Telekomunikaĵoj ekintencas organizi tuj depost 1963 specialan konferencon por ekzameni iujn el la problemoj, kaj interalie la fundamentan problemon pri la atribuo de frekvencoj.

La artikolo kiun mi redaktis antaŭ 17 jaroj(2) ĉefe pritraktis la teknikajn vidpunktojn de la interkomunikaj satelitoj, sed ĝi enhavis tiun frazon "Vera disradiada servado, donanta konstantan reflektan povon, povus esti ne-komparebla utilega se ne neanstataŭebla, en tutmonda socio". Hodiaŭ, mi ankoraŭ pli forte esprimiĝos: "ĝi povus faciligi la kreadon de tiu socio".

Arthur C. CLARKE
(tradukis L.Belhoste el "Unesco - Informations - n°402 - 17.8.1962)

---

(1) Administration aéronautique et spatiale des Etats-Unis
(2) Wireless World - oktobro 1945

# KRONIKO

## 2630 PROVERBOJ

Nu, mi konfesu, ke kiel ĉiuj reklamaj titoloj, tiu ĉi enhavas ian neekzaktecon. Unue ne temas nur pri proverboj, sed ankaŭ pri proverbaj esprimoj,metaforoj, eĉ simplaj dirmanieroj. Due, okazis ofte, ke la sama proverbo, la sama ideo ripetiĝas 2 aŭ tri fojojn sub formo apenaŭ diferenca: tiuj ripetaĵoj ampleksas proksimume la dekonon de la tuto laŭ la kompilinto C.ROGISTER (1).

Post tiu reĝustigo ni povas laŭte sciigi la ĝojigan eventon: la PROVERBARO ESPERANTO de ZAMENHOF, delonge elĉerpiĝinta, reeldoniĝis sub la ŝildo de STAFETO, do en bela vesto (2),ordigita laŭ alfabeta ordo (kun samtempa indiko de la koncerna numero en la originala eldono provizita de indekso analiza (711. temoj) kaj sinteza (kiuj permesas retrovi la proverbojn koncernantajn iun ajn temon) kaj enkondukita de kelkaj instruplenaj paĝoj de Waringhien pri la signifo de la proverboj ĝenerale kaj de la esperanta proverbaro aparte. Por saĝulo sufiĉas aludo: la leganto scias nun, ke li devas sin turni senprokraste al sia libro-servo sen atendi novan elĉerpiĝon. Unuaj mendantoj devas esti la bibliotekistoj de la lokaj societoj kaj perfektigaj kursoj.
Mi ne kutimas alvoki tiel ordontone al aĉeto de nova libro.Mi tion faras despli facile tiun ĉi fojon, ĉar temas pri fundamenta nemalhavebla verko de nia lingva tradicio.

Oni konas la historion de tiu verko:ideo de internacia proverbaro apartenas al la patro de L.L.ZAMENHOF, kiu eldonis kvarlingvan (rusa, pola-franca-germana) libron sub la titolo:"Frazeologio aŭ Kolekto de Proverboj, sentencoj kaj parolturnoj (titolo pli fidela al la enhavo de la verko, ol la titolo "Proverbaro") L.L.Zamenhof tradukis la patran verkon en Esperanton, kaj tiel donis al nia lingvo unu el ĝiaj angulŝtonoj.

La graveco de tiu verko kuŝas ĝuste en tio, ke ĝi ne estas nura kolekto de proverboj (pri kiuj prave Waringhien diras, ke ili estas la retoriko de la senkleruloj), sed ankaŭ frazeologio de nia lingvo, kaj tio estas gravega afero, ĉar sen tia frazeologio nia lingvo (same kiel iu alia) ne povus esti"vivanta lingvo" de "vivanta popolo". La metafora aŭ proverba parolturno aldonas sukon al la lingvo, ĉefe al la parola. Tiaj esprimoj, kiaj "ĉe l' freŝa faro", "danci laŭ ies fajfilo", "doni la tonon", kaj aliaj, fontas el la Proverbaro.
Oni konas la trafecon de kelkaj esprimoj, kiaj "ŝovi la nazon en fremdan vazon", aŭ "mankas klapo en lia kapo", sufiĉe larĝe konataj kaj uzataj. Sed multaj aliaj esprimoj estus konendaj kaj utiligendaj en nia esperantista vivo, kaj plej ofte tiuj esprimoj ne estas rimedoj por "rondiri ĉirkaŭ la poto", kiel maljunaj kamparanoj aŭ por mildigi tro krudan penson, sed male por esprimiĝi pli trafe, pli koncize, en formo kiu respondas al la intenco. Oni taksu la valoron de tiaj esprimoj, kiaj ekzemple:

En buŝo Biblio, en koro malpio.

Forfluu infano kune kun la bano.

Estas tubero en la afero.

Ne ekzistas terno sen nazo, nek fakto sen bazo.

Pagi sen partopreno por fremda festeno.
Plenumiĝis la tasko per granda fiasko.

Oni ankaŭ pensu pri la neceso havi trafan - kaj universale uzatan - tradukon de vaste konataj proverboj: kiaj:

Ne en unu tago elkreskis Kartago,

Post dorma trankvilo, venas bona konsilo,

Hundo bojas, homo vojas,

Silento estas konsento,

kaj similaj.

Estas vere, ke multaj el la "proverboj"ne estas tiel rekte utiligendaj, kaj estas nuraj kuriozaĵoj por la amatoro de folkloro. Estas vere ankaŭ, ke la kolekto povus esti kompletigita per proverboj el neeŭropaj landoj, kiel sugestas Waringhien. Sed, el la anoncitaj 2630 proverboj, pluraj centoj nepre apartenas al nia pura esperanta tradicio, kaj donas al nia lingvo, kune kun la literaturaj kaj bibliaj aludoj, tiun "interligan valoron" pri kiu Faulhaber F. tiel trafe kaj saĝe parolis en ĵusa artikolo (3).

Tial estus bone, se tiuj kelkcent fundamentaj proverboj kaj esprimoj estus eldonitaj aparte, sub plaĉa formo, por la lernantoj de nia lingvo, aŭ almenaŭ eniru pli vaste niajn lernolibrojn (4). Sed estas necese, unue, ke la maturaj esperantistoj konatiĝu funde kun la PROVERBARO ESPERANTA. Tion ne fari estus nun nepardoneble.

M. DUC GONINAZ

---

(1) L.L.ZAMENHOF - PROVERBARO ESPERANTA (C. ROGISTER). Enkonduko de G. WARINGHIEN - Antaŭparoloj de M.F. k. L.L.ZAMENHOF - Eld. J.REGULO - Beletraj Kajeroj n°10 - Prezo: F. 7,50 -

(2) Nur unu riproĉon mi faras al la Beletraj Kajeroj: la nefortikeco de la broŝurado (almenaŭ por fervora leganto).

(3) FAULHABER (Nuntempa Bulgario n° 7/8-1962: Interliga valoro de nia literaturo)

(4) V.SETÄLÄ tion faris en Privilegia vojo, sed li enkondukis diversajn proverbojn ne tre trafajn kaj nezamenhofajn.

xoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxoxox

# RECENZOJ

## NEELMEZUREBLA, NI LAUDEGAS VIN!

Preĝlibreto el la eldonejo Ferdinand Schöningh en Paderborn. 33 paĝ. en poŝtkartformato. Havebla ĉe UFE - 34 rue de Chabrol - Prezo: F. 2.50 -

F.A. RIKSIUS verkis la tekston en la spirito de la "Dia Liturgio de Sankta Johano Ĥrisostomo", kaj laŭ aliaj aŭtoroj.

Ĉi tiuj preĝoj estas destinataj al ĉiuj kristanoj kaj al ĉiuj homoj de bona volo sur la tero. Fakte preskaŭ ĉiuj (krom la aludoj je Mario kaj al la eŭkaristio) povas esti uzataj dum komunaj kunvenoj inter katolikoj kaj protestantoj. La stilo estas agrabla kaj facile komprenebla, kaj eĉ en iuj lokoj grandioza kaj tre emociiga. Unu rezervo: estas uzata en ĉapitra titolo (paĝo 10a) la vorto EKTENIO ne trovebla en la vortaroj, kaj kies signifon mi ne povis diveni.

A. BACHELIER

## ESPERANTO PAROLATA

-dua eldono de la adresaro kompilita de S-ro RETOT - Prezo: F. 1,20.

Tiu broŝuro donas la adresojn de ĉiuj entreprenoj, kiuj en multaj,

landoj, parolas esperanton. Ĝi precizigas la kategorion de hoteloj kaj restoracioj.

Mendu tiun adresaron, necesan al la internaciaj vojaĝantoj, ĉe n i a libroservo.

LA UNUA A.P. LIBROLISTO - senkosta - ĉe H.v.Donken Prinsegracht 49 - HAGO (Nederlando).

A.P.Librejo estas entrepreno, kiu posedas multajn librovendejojn, en ĉiuj grandaj urboj de Nederlando. Tiu entrepreno deziras popularigi esperanto - librojn; tiucele, ĝi indikis en la "Unua A. P. Librolisto" ĉiujn esperantajn verkojn kiujn oni povas mendi ĉe ĝi. Krom la titoloj kaj la prezoj, tiu broŝureto mencias kelkajn informojn pri la ĉefaj verkoj.

KRISTANA AGENDO de F.C.Xavier - traduko de A.K. Alfonso Costa (prezo ne menciita).

La esperantistaj legantoj bone konas la aŭtoron de ĉi tiu libro, F. Candido Xavier, kies pluraj tre interesaj romanoj jam estis tradukitaj en nian lingvon: "Antaŭ 2000 jaroj", "Nia Hejmo" k.t.p....

La tradukinto A.K. Alfonso Costa estas pli konata de ni sub la nomo ALLAN KARDEC dank'al kelkaj studaĵoj pri spiritismo.

<u>Kristana Agendo</u> estas libro moral instrua el kiu ĉiu homo, kristana aŭ ne, povas ĉerpi vivregulojn kaj kondutprincipojn.

W I E N - (germanlingva prospekto

Nova turisma faldfolio montras per multaj koloraj fotoj la plej belajn vidaĵojn de la aŭstria ĉefurbo. Tiu prospekto, kies teksto estas skribita germanlingve enhavas kromfoliojn en esperanto.

AMUZO PER SCIENCO de Charles Vivian. Eldonaĵo de Daily Mail - Esperanto traduko de DUNCAN Granda formato - 100 paĝoj - bindita Prezo: 6 F. (plus sendkostoj).

"Associated Newspapers Limited" kiu eldonadas gravajn anglajn gazetojn: "Daily Mail" kaj "The Evening News" tre simpatias kun la principoj de nia Esperanto-Movado.

Jam unuafoje tiu simpatio manifestiĝis per la bela eldonaĵo "Bildlibro pri Bestoj" kaj nun ĝi konfirmiĝas per dua libro: "Amuzo per scienco". Tiu grandformata libro, tre bone prezentita, celas kiel la unua, amuzi kaj samtempe instrui la infanojn.

Dank'al tiu libro, la geknaboj aŭ la junaj esperantistoj-lernantoj penetros amuziĝante la misteraĵojn de la scienco kaj dank' al ĝiaj facilaj klarigoj, ili povos fari pli ol 80 amuzaj eksperimentoj, per kiuj ili konatiĝos kun kelkaj naturaj leĝoj de optiko, akustiko, elektro, magnetismo kaj ĥemio.

Ĉi tiu libro estas ideala donaco eĉ por infanoj kiuj ankoraŭ ne sufiĉe konas nian lingvon, ĉar dank'al la multaj kaj tre bonaj fotoj kaj desegnaĵoj, ili provos konstrui la periskopon aŭ la elektran motoron aŭ la kartonan varmturbinon, kaj ili certe klopodos ankaŭ kompreni la tekstojn, kaj iom post iom ili kutimos flue legi esperanton.

Nenia dubo, tiu libro havigos plenan sukceson ĉe la juna publiko; ĝi estas necesega en la porinfanaj kunvenejoj.

<u>LEGREE</u>

DE PARIZO AL PIRENEA MONTARO - Gvidlibreto de M. RETOT - Prezo: F. 1,80 - plus sendkostoj).

La tre interesa serio da gvidlibretoj "De Parizo al ..." informas pere de esperanto la fremdan turiston pri la ĉefaj turismaj regionoj

de Francujo. Post la broŝuroj "Lazura Marbordo", "Loire - Kasteloj kaj Atlantikaj Strandoj" S-ro Rétot verkis novan vojaĝplanon "De Parizo al la Pirenea Montaro", kie li priskribas la plej pitoreskajn pejzaĝojn, la plej belajn urbojn kaj monumentojn situantajn sur la jenaj vojoj:

-de Parizo al Hendaye tra Orléans kaj Limoges,

-de Hendaye al la Mediteraneo tra Lourdes kaj Andoro,

-reiro al Parizo tra Toulouse kaj Bourges kaj Fontainebleau.

Ĝi enhavas la planon de multaj urboj trapasitaj kaj kelkajn fotaĵojn de monumentoj.

Poste aperos ankaù en la sama kolekto gvidlibretoj pri Vogezoj, Juraso, Bretonio...

LEGREE

LATENTAJ NOMBROFENOMENOJ EN LA SANKTA BIBLIO - esperante verkita de Sro KLING KLANG - Eldonis: Nova Mondo (Stockholmo). Prezo F.2.25 (plus sendkostoj)

Oni multe skribis pri la Biblio, la plej fama libro en la mondo, sed neniu ĝis nun malkovris la veran sencon kaŝitan en tiu verko!

Tiun sencon komprenis nur Sinjoro Kling Klang post kelkaj jardekoj da studado, kaj ĉi tiu ekzegezisto malkaŝis por ni tiujn bibliajn sekretojn en unua broŝuro titolita "Latentaj nombrofenomenoj en la sankta Biblio".

Por S-ro Kling Klang, ĉiu biblia vorto havas nombrovaloron, kaj tiu nombrovaloro entenas apartan signifon aù ideogramon, kiujn li klarigas al ni.

Tiamaniere, li montras la matematikan originon de la vortoj, kio pruvas la superhoman inteligentecon de la aùtoro de la Biblio: tiu lasta do povas esti nur la Sankta Spirito.

Mi timas ke la homa inteligenteco de la legantoj malfacile povos esti konvinkinta de tia argumentado. (L.)

E R N A - S-ino B.M.SLÖSSER-BRESLER- Eldonita de I. K. U. E. -- (prezo: 2,50 F. plus sendkostoj).

Ĉi tiu rakonto originale verkita en esperanto jam aperis en la junulara gazeto "Birdo".

Ĝi komenciĝas preskaù dramece en malriĉa kvartalo de granda urbo, daùras feliĉe meze de floroj, arboj kaj bestoj kaj finiĝas kiel ferakonto inter elfoj kaj feinoj.

ERNA, ĉar ŝi estis tre bona knabineto, kiu neniam faris malbonon al iu besto, insekto aù floro, estas la preskaù sola homidino, kiu estis permesita eniri la subarbaran mondon, kie loĝas la koboldoj...

Ankaù la junaj esperantistoj kondiĉe ke ili estu bonaj kaj naturamantaj, povas konatiĝi kun la vivo de la kaŝita popolo de "Pinurbo".

La gepatroj de tiaj infanoj ne hezitu aĉeti tiun mirindan libron.

LA PROFETO de Kahlil Gibran, el la angla tradukis de Roan Orloff Stone - Eldono de Beletraj Kajeroj (Stafeto) Prezo: 5 F. plus sendkostoj.

Kahlil Gibran (1883-1931), unu el la plej eminenta araba verkisto estas tre fama en la angla parolantaj landoj, sed malmulte konata de la franca publiko.

Lia senmorta ĉefverko: La Profeto, estis tradukita en pli ol 20 lingvoj La usona eldono atingis milionon da ekzempleroj, sed oni ne trovas franclingvan tradukon.

En simpla, pura kaj profunda stilo, kiu memorigas tiun de la Biblio, la tuj forironta profeto disdonas lastfoje al la popolo kiu adiaùas lin siajn saĝajn instruojn. Li klarigas kio estas amo, doloro, amikeco, volupto, morto...

Pli ol profeto, li estas apostolo. La estonton, li ne antaùdiras - nur saĝecon li instruas.

Li ne estas la disĉiplo de iu aparta dio, eĉ oni ne scias kiun dion li adoras, ĉu tiun de la kristanoj,

19 -a INTERNACIA
JUNULARA
ESPERANTO
KONGRESO

OFICIALAJ
KOMUNIKOJ.

Korespondadreso Junulara Kongreso - SOFIO P. K. 587-

Provizora Programo: Inter- konatiĝa vespero, solena malfermo, kongresa balo, veniza vespero, belartaj kaj folkloraj vesperoj, diskutoj, prelegoj, laborkunsidoj, sportaj konkursoj, duontaga ekskurso al la montaro kun gajaj ludoj kaj enrio en la grotojn, ktp...

Kotizoj: La kotizoj inkluzivas ĉiujn manĝojn, dormadon en komuna loĝejo, ekskursojn kaj ĉiujn kongresajn arangojn.

Ili estas por membroj de T.E.J.O.

| | ĝis 1.4.63 | post 1.4.63 |
|---|---|---|
| malpli ol 20 j. | 90 F. | 100 F. |
| pli ol 20 jaroj | 100 F. | 110 F. |

Nemembroj de TEJO pagos 5 F. pli.

Aliĝo kaj Pago: Aliĝo sen samtempa pago de la kotizo ne estas traktata. Vi sendu ambaù al U.F.E. aù rekte al Fraùlino Marie Thérèse BOITON Granges-les-Valence (Ardèche)

En kazo de neebleco de partopreno la aliĝinto povos rericevi la pagitan kotizon minus 20% sed nur kondiĉe ke la peranto kaj la kongresa komitato estu informitaj samtempe kaj antaù la 1-a de Junio 1963.

=====================================

ĉu tiun de la islamanoj? Ne gravas! La moralaj veroj estas eternaj kaj ĉie la samaj...

Sinjorino R. Orloff Stone sukcesis doni al sia traduko la dian, kvazaù poezian etoson de la originala verko. (L.)

GEOGRAFIA FAKO
==============

Antaù kelkaj tagoj, mi ricevis mian karton de fakdelegito de U.E.A. por la geografia fako.

Espereble, baldaù estos multe pli da fak-delegitoj por tiu grava fako, ĉar geografio estas la bazo de multaj aferoj, de la plej malgravaj ĝis la plej gravaj. Filatelistoj, turistoj same kiel komercistoj kaj teknikistoj devas bone scii pri geografio por plene sukcesi en siaj okupoj.

Ŝajnas al mi necese, ke estu fakdelegito pri geografio en ĉiu urbo, kie troviĝas faka biblioteko aù geografia societo.

Se vi estas fakulo, ne hezitu, fariĝu delegito por geografio, aliĝu ankaù al la Esperantista Geografia Asocio, kies 5-a numero de ĝia revuo baldaù aperos.

Informoj: En la Pariza "Jardin des Plantes", ĵaùde kaj dimanĉe estas filmoj pri landoj, bestoj kaj plantoj. La programo ŝanĝiĝas ĉiuj du semajnoj kaj kostas nur F.o,65 por izolulo j (Amfiteatro de Zoologio).

En la geografia societo de Parizo ĉiumonate estas prelego kun kolorfilmoj aù kolorbildoj per eminenta geografiisto aù esploristo. Sendu koverton afrankitan, kun via adreso, kaj vi ricevos informojn pri la programoj.

G. FOURNIER

==========
=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo

HELSINGÖR INVITAS VIN!
====================

de 21 ĝis 28-7-1963 okazos la feriaj Esperanto - Kursoj: 1)-Konversacia - 2) Perfektiga, 3)Elementa laù naturmetodo, 4) Prepara Kurso, por naturmetodaj geinstruistoj, 5) Prelegoj, literaturaj.

Aliĝo antaù 20/6 - Detala programo havebla ĉe:
S-ro L. F R I I S
Ingemannsvej 9
AABYHØJ (Danlando)

## HISPANUJO VOKAS VIN!
===================

Sub aùspicioj de Bilbaoa Esperanto Grupo stariĝis tendumejo ĉe la kantabra marbordo precize ĉe la vilaĝo SOMOROSTRO.

Tre kvieta loko, je kelkcentaj metroj de la marbordo kie la golfeto LA ARENA prezentas belegan sablan bordon

La esperantistoj libertempantaj en Norda Hispanujo estas kore bonvenaj kaj povas ĝui agrablan ripozon, k a j elkoran amikecon de la bilbaoaj samideanoj.

Estas nur rekomendinde, por ne ĝeni la agadon de la tieaj esperantistoj, kiuj devas venki ioman kontraùon de la pastraro, ke la banvestoj estu decaj!!

La turismaj eblecoj estas grandegaj! Al SANTANDERO, OVIEDO, eĉ al MADRIDO, multaj ekskursoj allogas kaj la kantabra marbordo estas belega!

Por ricevi informojn oni skribu en esperanto al CLUB CAMPING INTERNACIONAL - strato La Paz 5 - BILBAO (Hisp)

MELOTTE
=======

oooooooooooooooooooooooooooooooooooooo

Dans un article signé BEN, le journal "La Voix du Nord, (7.2.1963), cite une phrase qui aurait été prononcée ou écrite par Blaise Cendrars:

"la critique d'art est aussi imbécile que l'espéranto!"

Qui pourrait me dire dans quel ouvrage Cendrars aurait écrit cette stupidité?

J'offre une carte postale autographe de Zamenhof au premier correspondant qui pourra situer cette sentence dans l' oeuvre de Cendrard.

Date limite: 30 avril 1963 pour adresser les réponses à mon nom sous le couvert de U. F. E.

DELCOUR Marcel

## 1963 - JARO DE LA JUNULARO
o=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=oo=

En la januara numero de la revuo ESPERANTO estas anoncita ke 1963 estos en la Esperanto - Movado la Jaro de la Junularo kaj ke U.E.A.kaj speciale TEJO kaj ties sekcioj faros dum 1963 apartajn klopodojn plivastigi sian agadon inter la junularo per pli intensa varbado,informado.

Unu el la plej gravaj projektoj de tiu "Jaro" estas la starigo de junulara gazeto, kiu estu samtempe la oficiala organo de T.E.J.O. kaj kunligilo inter la junaj geesperantistoj.

La celo estas ke la gazeto estu finance sendependa kaj subtenu sin mem pere de siaj kotizoj. Sed financa rezervo estas necesa almenaù por provnumero k. varbado de abonantoj.

Por tio la esperantistoj kaj precipe la JUNULOJ estas petataj subteni la Fondaĵon Junulara Gazeto.

Sendu viajn mondonacojn al la kasisto de TEJO/FRANCUJO, J.M.PERRIN, pere de Madame PARAVY, poŝtĉekkonto: Bordeaux 17.21.72.

=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:=:

## KATALUNA LITERATURO
=================

Laù peto de S-ro TORAILLE, Akademia Inspektoro en Perpignan, S-ro R. LLECH-WALTER, prezidanto de U. F. E. kaj de "Grup Rossellonès d' Estudis Catalans (G. R. E. C.) prelegis pri Kataluna Literaturo, antaù norvegaj profesoroj pri franca lingvo.

Tiun prelegon, oni eldonis en plaĉa broŝureto en kiu la verkisto S-ro R.L.W. menciis, en la piednotoj de la sesa paĝo: "Bibliografio: Kataluna Antologio, originale en Esperanto de Jaume GRAU-CASAS. Eldono de Iberica" Barcelono. En la paĝo 40-a estas fablo de KALOCSAY tradukita de S-ro Robert GENDRE, en kataluna kaj franca lingvoj.

Bona propagando por ESPERANTO en kleraj medioj.

## VIVA DE LA GRUPAJ !

### LILLE

Esperantista tago okazos dimanĉon la 28-an de aprilo, en la impona kadro de la Internacia Komerca Foiro de Lille. Francaj kaj alilandaj gesamideanoj estos bonvenaj (Informejo L.BOURGOIS, 21 rue Gambetta - Noyelles-Godault (P.D.C.)

Por 1963, la estraranoj estas: Honora prezidanto: M.LESOIN - Prezidanto: E. BOUQUIN - Vicprezidanto: R.CURNELLE - Sekretario: GILOTEAUX - Helpsekretario: A.LABIT - Kasistino: M.J.DELSALLE - UEA-Delegitoj: R.BOCQUET - R.LEGRAND - VAJDA - DELCOURT.

### TOURCOING

Unuafoje, dek-taga ekspozicio pri la Lingvo Internacia okazos en la granda halo de la urbdomo. Post mencio de esperanto en la nova turisma prospekto, oni preparas debatojn ĉe pluraj asocioj kaj demonstraciajn lecionojn.

### VALENCIENNES

Lige kun traduka konkurso, la loka rondo kaj la NordFranca Federacio organizos regionan renkontiĝon la 30-6-1963. El la tagordo: oficiala akcepto, kongresoj en DOVRO (14/4) kaj ANTVERPENO (2/6)

### SAINT GERMAIN EN LAYE

Ĉe la Kulturdomo de la Gejunuloj S-ro G. ROUGETET, vic-prezidanto de U.F.E. faris paroladon antaŭ 30 personoj, uzante la diapozitivojn de S-ro Lentaigne. Okazis vigla diskuto kaj oni provos organizi kurson en tiu interesa domo.

### SEMAINE CULTURELLE

Organisée sous le patronage du Ministère de l' Education Nationale, la 2-ème Semaine Culturelle de l' Union Française pour l'Espéranto, du 31 mars au 7 avril 1963, au Château de Grésillon, s'annonce sous de bons auspices.

M. le Professeur Lapenna et le Dr Albault seront dès dimanche soir au Château et donneront leurs causeries le mardi 2 avril à 9h, 11h et 17h, leur présence étant nécessaire dès. le jeudi à Rotterdam pour la réunion du Conseil de U.E.A.

M. L'Ingénieur Michling parlera le mercredi 3 avril à 10 heures; le reste du programme est sans changement.

M.René LLECH-WALTER, responsable, de la Semaine Culturelle, a désigné Mme et Mr BLANC comme surveillants de stage.

xxoxxoxxoxxoxxoxxoxxoxxoxxoxxoxxoxxo

### DANKOJ

Nia Prezidanto ricevis la jenan leteron el Sabadell:

"Pere de amiko DALMAU el Barcelono, ni ricevis la dankindan helpon de la Perpignan-aj amikoj, kaj ankaŭ vian, favore al la viktimoj de la septembraj katastrofaj pluvegoj. Mi sendis tiun al la estraro de nia loka grupo por ke ili disdonu la monon ju pli efike despli bone.

"Ricevu je mia nomo kaj de la tuta sabadell'a esperantistaro la plej sinceraj dankojn por via sindonema helpo. Sincere via, VILADOMS.

==x==x==x==x==x==x==x==x==x==x==x==x

LA GERMANA KONGRESO ESPERANTO okazos en Würzburg de la 10-a ĝis la 13-a de Majo 1963. La eksterlandaj esperantistoj estas kore invitataj ĉeesti. Aliĝo senpaga, sed la aliĝiloj kaj la propagandaj glumarkoj estas riceveblaj de S-ro K.WELLER, Huttenstrasse 3, Würzburg, Okcid. Germanujo.




Internacia Arta Teatro: Dum la 48-a U. K. la Internacia Arta Teatro prezentos verkojn de diversaj modernaj aŭtoroj. Inter ili troviĝas Sartre, Ionesco, Kljakoviĉ, Matkoviĉ kaj Nuŝic. La teatraĵoj de ĉiuj aŭtoroj estos por la unua fojo prezentitaj antaŭ esperantista publiko.

Bulgara Esperanto - Teatro kiu kun granda sukceso prezentis teatraĵon dum la 44-a U. K. en Varsovio, prezentos en Sofio la verkon de Shakespeare "Komedio de Eraroj" tradukitan de W. Auld kaj Asen Simeonov.

Foto-Konkurso: Ni ankoraŭfoje atentigas pri la planita Foto-Konkurso. Ĉiu organizita esperantisto rajtas ĝin partopreni, sendante maksimume kvin fotojn, havantajn minimuman formaton de 13 x 18cm. La temo estas LA HOMO.

Statistiko: ĝis la 31.12.1962 aliĝis 1069 personoj el 33 landoj (inter ili, estas 187 el Francujo).

Karavano: U. F. E. aranĝas karavanon al Sofio, per trajno, aŭtobuso kaj ŝipo.

La vojo estos: Paris, Zagrebo, Beogrado, Sofio (kongreso) Tirnovo, Bukaresto, Ĝurĝu al Vieno per ŝipo, reiro al Parizo per trajno.

La prezo de la vojaĝo (ne kalkulante la restadon en Sofio dum la kongresa semajno) estas 995 F.

=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x=x

Le Gérant: Jean GUILLAUME

L'Imprimeur: S. I. T. E.C.
188 rue du fbg saint-Denis - PARIS X

## D I S T I N C T I O N

La croix de bronze de la Croix-Rouge a été décernée à notre président M. René LLECH-WALTER, administrateur de la Croix-Rouge depuis près de vingt ans.

Nos très sincères félicitations.

xxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxxx

## N A S K I Ĝ O

Dominique, kvara infano de la familio DUTHILLEUL naskiĝis la 21-an de Novembro 1962. Niajn gratulojn.

xxooxxooxxooxxooxxooxxooxxooxxooxxoo

## A N T A U G U R O

La riveroj ne fluas reen,
Nur antaŭen marŝas Homaro,
Bona Ideo ne povas perei;
El la gutoj naskiĝas la Maro.

Ne estas granda nia Rondo,
En la tuta vasta Mondo.
Tial estu ĉiam deca,
Nia varma Amikeco.

Nek la Revo, kaj Amuzado,
Estas mirinda lingvo Tutmonda,
Kredu: Senliman kaj vastan uzadon
Ĝi alportos al nia Estonto.

Ne ploru malĝoje, infanoj de l'tero,
Ke mortis la Majstro, grande-genia
Li vivis en Gloro kaj vivos eterne
En pensoj de l'Homoj, en Koroj niaj!

Solene alvenos la horo feliĉa:
Ĉe la Festeno, gaja kaj riĉa,
En ia belega Smeralda Kastelo
Eklumos Emblemo de l'verda Stelo.

K.AFANASJEV (Tachkent-S.U.)

## PRIMOŜTEN....de nove!!

Duafoje mi pasigis agrablajn feriojn en la Esperantista Kampadejo apud Primoŝten, malgranda jugoslava vilaĝo sur la bordo de Adriatiko!

De la vojo, Primoŝten aperas kiel vera paradizo izolita inter la Dinarikaj alpoj kaj la maro. La vilaĝo alkroĉiĝas sur la mallarĝa duoninsulo. Stratetoj grimpas al la preĝejo, kiu superregas la pejzaĝon, kaj tute ĉirkaŭe la domoj densiĝas en etaĝoj, kiujn ankaŭ apartigas la ŝtonetarajstratetoj. En larĝa golfeto antaŭstaras la digo de la haveno, kie estas ŝnurfiksitaj la barkoj de la fiŝkaptistoj. Ĉie en la vilaĝo kaj en la ĉirkaŭaĵo, virinoj vestitaj per longaj nigraj roboj akompanas azenojn aŭ ŝafojn.

Sur paralela duoninsulo, ni loĝis sub tendoj ĉe la Esperantista Kampadejo, meze de pinarboj, kiuj parfumas la aeron. Dum la tagdaŭro ni banis nin en la klara kaj varma akvo, kaj promenis inter la rokoj, sur kiuj kreskas rozaj krasuloj. Primoŝtenaj junuloj iafoje invitis nin trampi en siaj barkoj. Ni ankaŭ iris al la Insulo de Amo; la muzikistaj esperantistoj kunportis siajn instrumentojn kaj ĉiuj kuniĝis por kanti, trinki kaj amuziĝi. Kiam la krepusko falis, ni reiris al la kampadejo.

Vespere post la manĝado, oni organizis noktkunvenojn, foje kun teatro en la tute nova restoracio, ĉe kies muro flirtas la Jugoslava kaj Esperanta flagoj.

D-ro G.Divjanoviĉ kaj junaj astronomoj el Zagreb instalis ekstere sian teleskopon, kaj montris al ni planedojn kaj stelojn.

Ĉiam mi memoros tiujn belegajn feriojn en Primoŝten, kien mi dezirus reveni.

Ariane DURAND

## T I M A S, K E  N E  ....-U !

J. MANCEAU, en n°211 de la revuo ne tute juste kritikas la uzon de "ne" post "timas" en recenzo de verko vietnama. Li devus aldoni modifajn vortojn, ĉar tiu frazturniĝo estas trovebla eĉ en klasikaj verkoj de Esp°. Ne nur iom ofte en fruaj verkoj, sed ankaŭ en la Zamenhofa Biblio (1926) ni trovas ekzemplon ĉe Jeremia 38/19.

Jen kelkaj ekzemploj: Georgo Dandin (p.6) "Mi timas, ke li ne rakontu al iu.."; Fundamenta Krestomatio (p.273 9° Eld)"..la aŭtoroj timas, ke oni ne elmetu al..."; Jeremia 38/19: "Mi timas...ke oni ne transdonu min..."; Hamleto (p. 142) "Mi timas, ke ĝi...ne eksplodu"; La Faraono (vol.2 p.126) "Mi timas, ke iu venenu miajn...". En letero al G. GORDON en Melburno (1908) KABE konfesis tion ne imitinda.Tamen ĝi restas en la Pola eldono de 1957.

Zamenhof, responde al E.A.M. ĉirkaŭ 1906, skribis: "Vi estas prava; pli bone estus diri:"Mi timas, ke ĝi eksplodos". Tamen ankaŭ la unua frazo estas bona, ĉar ĝi esprimas kaŝitan deziron".(Brit.Esperantist 1908)

Fakte Zamenhof uzis la formon iom ofte, sed agnoskis, ke la indikativa formo estas "pli bona". Tio igas pli stranga la aperon de la supra ekzemplo (en Jeremia) ankoraŭ en la relative malfrue eldonita Biblio.

KABE en la letero skribis:"La uzado de"ne" aŭ pli ĝuste "ke ne" post "timi" estas demando ne tute klara, do dume eble pli bone estus diri: "Mi timas, ke iu venenos".Kaj Zamenhof ja ĝuste sur tiu paĝo 6 (Dandin) uzis "Mi timas, ke oni nin aŭskultas kiel ankaŭ multaliloke.

La Plena Gramatiko (par.359)nomas la volitivon post "timi"..ne latinismo eble pravigebla per tio, ke oni subkomprenas deziron. "Mi timas (dezirante) ke ĝi ne eksplodu". Tamen ĝi estas ne imitinda. La du leteroj (Gordon k. Kabe) estas je ĉies dispono.

F.R.BANHAM (Melburno)

Notre ami AISBERG nous communique l'extrait suivant paru dans la revue TOUTE L'ELECTRONIQUE N°270 NOV.1962:

......La circulation des idées doit, elle aussi, être rendue facile par la suppression des barrières linguis tiques. Il faut qu' à cette fin les gouvernements des principaux pays se décident à introduire simultanément l'enseignement obligatoire de l'Espé ranto... (qui) ;;;doit devenir pour chacun cet auxiliaire qui servira aux relations internationales, préservant ainsi l'intégrité de sa langue maternelle et la mettant à l'abri du danger que présenterait l'hégémonie d'une autre langue nationale (n'en sommes-nous pas menacés aujour d'hui?)...

ooxooxooxooxooxooxooxooxooxooxoox

Iama privata domo de D-ro J A V A L 5 Bd de la Tour - Maubourg - PARIS-7 kie loĝis D-ro ZAMENHOF en 1905.

(Foto de E.RAVELOSON - Informo de R. JOSSINET).

=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o=o

Hungaraj komencantaj esperantistoj deziras korespondi kaj interŝanĝi bildkartojn.

Sendu la unuan leteron al: Halmagyi Balazs - Jokai ter 1/5 - NAZINCBARCIKA (Hungarujo)

## A MARSEILLE

au cours de son Assemblée Générale de 1963, le Groupe espérantiste fondé en 1902, réorganisé en 1932, dans le but de se conformer aux exigences modernes des Associations d'Education Populaire a décidé de changer son titre qui devient

### CENTRE CULTUREL D'ESPERANTO DE MARSEILLE

Son nouveau siège est au n°55 de la rue Sylvabelle, dans les locaux du Centre Régional de Documentation Pédagogique (salle 35).

Son conseil d'administration est ainsi composé:

Président: M. H. BOURDELON
Vice-présidents MM. BEAU & CADENEL
Secrétaire M. P. SARETTO
Secret.adjointe Mle VALERIANO
Trésorier M. H. REYMOND
Trés.adjointe Mme BOURDELON
Bibliothècaire Mle CASTELIN
Conseillers MM. GARRIGUE COUSINEAU PELLETIER Mme JURQUET Mles CHINI GALLAND TRIOLLE.

Les réunions hebdomadaires du Centre Culturel d'Espéranto de Marseille ont lieu tous les lundis à 18 h 30 au nouveau siège.

===x===x===x===x===x===x===x===x===x

## F. F. E. A.

informas ke la nova estraro (11 rue de Milan - Paris 8°) estas jena:

Prezidanto S-ro DELAQUAIZE
Vicprezidantoj S-ro COYAC
S-ro ROCHERY
Sekretario S-ro ROBERT
Kasisto S-ro PILLEBOUE
Redaktoroj S-ro LEPRETRE kaj S-ro ROUSSIER

# SERVICE DE LIBRAIRIE

## ETUDE ET ENSEIGNEMENT

L'Espéranto, cet Inconnu...... 1,25
Espéranto-manuel (Chavet-Warn) 5,00
Manuel d'etude (Couteaux...... 4,50
Ni parolu en Esperanto (Ribot) 4,70
L'Espéranto en 12 leçons......13,00
Ludoviko en Nederlando....... 11,00
Espéranto, fil d'Ariane...... 12,50
Plena Gramatiko (vol.I)...... 12,00
Lingvo kaj Vivo.............. 20,00

## DICTIONNAIRES

Léger-Albault (F+E).......... 20,50
Waringhien (E+F)............. 30,00
Lexique Léger (E+F).......... 5,40
Naŭlingva Leksikono (Bastien) 10,00
Plena Vortaro de Esp° ....... 15,00
Scienca k Tekhika Terminaro.. 20,00
Vocabulaire de poche (Bastien 2,40

## HISTOIRE DU MOUVEMENT

Le Docteur Espéranto......... 6,50
La Esperanto Movado.......... 3,00
La Internacia Lingvo......... 8,50
Leteroj de Zamenhof (2 vol.). 20,00
Originala Verkaro de Zamenhof 18,00
Vivo de Zamenhof (Privat).... 4,50
Historio de la Lingvo Esp°... 8,50

## LITTERATURE

Angla Antologio.............. 14,00
Akbar (Brouwer).............. 5,50
Aventuroj de Marteno Drake... 4,50
Barbro kaj Eriko............. 1,00
Brulanta Sekreto............. 3.30
Colomba (Mérimée)............ 1,70
Fabiola...................... 7,50
Forto de l'Vero.............. 3,50
Goja Podio (Schwartz)........ 4,50
Hundo Kruso ................. 2,50
Infanoj en Torento (2 vol.).. 5,60
Invito al ĉielo ............. 4,50
Karlo (E.Privat) ............ 1,20
Malsata ŝtono (Tagore)(bind.) 15,00
Miru, Pensu, Ridu ........... 9,00
Normandaj Rakontoj .......... 17,00
Princino de Marso ........... 1,70
La Revizoro (Gogol) ......... 4,50
Sep Vangofrapoj ............. 3,30
Taglibro de Anne Frank....... 11,50
La tempo-maŝino (Wells)...... 1,70
La Verda Raketo (Forge)...... 11,25
La Virineto en Bluo.......... 3,30
Vitralo (John Francis)....... 6,00
Eroj (M.Boulton)............. 12,50
Esperanta Antologio.......... 18,50
Dana Antologio............... 16,50
La Floroj de l'Malbono....... 13,50
Kontralte (M.Boulton)........ 10,00
Georgo Dandin ............... 3,00
Jozefo ...................... 5,60
La Mokindaj Preciozulinoj.... 1,20
Peer Gynt (Ibsen)............ 11,20
Sonĝe sub Pomarbo............ 10,00
La Stranga Butiko............ 3,00
Quo Vadis (trad.Lydia Zamenh) 14,00
Koloroj (J.Baghy)............ 4,50
Sekretoj de la Marestaĵoj.... 7,00

## RELIGION & PHILOSOPHIE

Maksimoj de La Rochefoucauld. 2,00
La Nova Testamento........... 3,00
La Sankta Biblio............. 10,00
La Vivo de N.S. Jesuo........ 5,00

## GEOGRAPHIE ET VOYAGES

Aŭstralio, lando kaj popolo.. 3,50
Ekspedicio Kon-Tiki.......... 18,50
Kanako el Kananam............ 11,00
Nepalo malfermas la pordon... 15,00
Pariza Gvidlibro Ilustrita... 3,00
De Parizo al Lazura Marbordo. 1,00
Tempesto super Akonkagvo..... 11,00

## ARTS SCIENCES TECHNIQUES

Atakoj kontraŭ ĝardenplantoj. 15,50
Retoriko (I. Lapenna) (bind.) 16,50
Vivo de la Plantoj........... 11,50

## DISQUES

Disque de prononciation...... 4,00
Parolado de Lapenna.......... 8,50
Diversaj Melodioj............ 10,00

Frais d'expédition et de poste:
20% jusqu'à 10NF-15% jusqu'à 20 NF. et 10% au-dessus. Les commandes sont à adresser avec les fonds à U.F.E. 34 rue de Chabrol - PARIS C.C.P.PARIS 855.35